# ЁШЛИК

## *Вилоят комсомол қўмитасининг «Хоразм ҳақиқати» рўзномасидаги нашри меҳмонимиз*

### ЭНГ ЯХШИ ИСТАКЛАРИМИЗ СИЗГА

Улуғ инқилобнинг дастлабки қайноқ йилларида туғилган, илм-маърифат, бунёдкорлик дунёсига дадил юз бурган, байналмилаллик руҳига йўғрилган Хоразм комсомоли 70 ёшга тўлди. Бугун биз янги ҳур ҳаёт сари илк йўл очган, биринчи комсомол груҳларини тузган, йигит-қизлар турмушига маърифатдан нур сочган, қатағон йилларида жасоратли ўғлонларидан ажраган ва бунёдкорлик ишларига шижоат, журъат қанотин боғлаган, ҳар жабҳада ибрат кўрсатган кашшоф комсомолларнинг номларини зўр ҳурмат ва фахр-эҳтиром ила тилга оламиз ҳамда уларга ўзимизнинг эзгу-тилакларимизни йўллаймиз.

Ҳозирги қайта қуриш, янгиланиш, демократиялаш жараёни ҳам мана шу боис ўтилган йўллар билан ҳамнафас, кўпгина муаммолар эса ҳамоҳангдир. Комсомол, шу жумладан, вилоят ёшлар уюшмаси катта йўл бошида турибди.

Ўзбекистон ЛКЁИ Марказий Қўмитаси Хоразм комсомолини қутлуғ айём, катта байрам билан муборакбод этади ва унинг сафларида камолот мактабини ўтаган барча авлодларни, ҳозирги навқирон аъзоларини сидқидилдан табриклайди.

ЎЗБЕКИСТОН ЛКЁИ МАРКАЗИЙ ҚЎМИТАСИ.

* * *

Хоразм комсомоли солномаси ҳам воҳа тарихи билан чамбарчас боғланган. Унинг зарварақларига Ўзбекистон комсомолининг жанговар отрядларидан бири бўлган вилоят комсомоли бўлган вилоят комсомолининг шонли ишлари, ташаббуслари битилган.

Бугун кўҳна ва навқирон диёр ёшлиги хонадонида катта тўй. У ўзининг ташкил топганлиги 70 йиллик санасини байрам қилаяпти. Биз ҳам маслакдош ва ҳамдўст Хоразм комсомолларини шонли байрам билан табриклаймиз.

СУРХОНДАРЁ ВИЛОЯТ КОМСОМОЛ ҚЎМИТАСИ.

* * *

Шунингдек, Қорақалпоғистон мухтор жумҳурияти ва бошқа вилоятлар комсомол қўмиталаридан ҳам Хоразм вилоят комсомол қўмитаси номига табрик телеграммалари келди.



Хоразм вилояти Шовот ноҳиясидаги марказий кутубхонада 83 минг китоб эҳтиёт қилиб сақланади.

СУРАТДА: кутубхона болалар бўлимининг мудираси Ойгул Мамедова китоб танлашда болаларнинг яқин маслаҳатчисидир.

Ж. ҚОЗОҚОВ сурати.

### ТАРИХГА БИР НАЗАР

● 1920 йилда ХХСРнинг биринчи қурултойи бўлиб ўтди. Қурултой ишида қатнашган ва Хоразмга комсомол ташкилоти тузиш учун юборилган ВКП(б) КИМ вакиллари Ильин ва Бродскийлар ёшлар уюшмасининг тамал тошини қўйишда катта роль ўйнашди.

● 1920 йил 4-мартда Хивада, июнь ойида Янги Урганчда, 17 августда Тошҳовузда дастлабки комсомол гуруҳлари тузилади. Ўша йил 27 июнь куни Хоразм комсомол ёшлар иттифоқининг I-съезди чақирилди. Съездда РКСМнинг ҳаракатномаси қабул қилинди ва ХКЁИ КИМ таркибига кириши ҳақида қарор қабул қилинди.

Съездда тўрт кишидан иборат Марказий Қўмита сайланган. Унга Рўзмат Юсупов, Мадраҳим Саидалиев, Аҳмад Маҳмудов ва Оллаберган Заргаровлар аъзо бўлишган.

1920 йилда Хоразм комсомоли сафида минг нафар аъзо бўлиб, улар 25 та гуруҳга бирлашган эдилар.

● 1921 йил июнь ойида Хоразм Коммунистик фирқаси Вақтли бюроси ХКЁИ МҚнинг тугатиш ва ХКП МҚ қошида ёшлар билан ишлаш МҚси тузишга қарор қилади.

1921 йил 11 сентябрдан бошлаб эса Хоразм Халқ Жумҳурияти МИҚ буйруғи билан комсомол қўмиталари ва гуруҳлари МИҚнинг қўмита ва гуруҳлари деб юритила бошланади.

● 1922 йил 15 июлда РКСМ Ўрта Осиё бюроси ХКЁИнинг II съездини ўтказишга қарор қилди. Съезд ўша йили 22-26 июль кунлари Хивада Ноиб хўжа биносида бўлиб ўтади. Унда 11 та ноҳиядаги 27 комсомол гуруҳидан 45 нафар вакил қатнашган. Съездда Низом ва Ҳаракатнома қабул қилинган. Ленин бир овоздан фахрий раис этиб сайланган.

● 1924 йил январида Хоразм фирқа ва комсомол ташкилотлари йўл қўйган баъзи камчиликлардан фойдаланган кучлар исён уюштирдилар. Улар қумликларда макон топган Жунаидхон билан алоқа боғлашади. Худди шундай оғир вазиятда комсомоллар етакчиси қилиб Карим Болтаев сайланади ва у янги тузилган Вақтли Инқилобий Қўмитага аъзо бўлиб киради.

Исённи бостириш вақтида комсомоллардан Жуманиёз Қурбонов ва Ниёз Девон ўғли ҳалок бўлдилар.

● 1924 йилда Туркистон, Бухоро ва Хоразм жумҳуриятлари ўрнида Ўзбекистон ССР, Туркманистон ССР, Тожикистон, Қирғизистон ва Қорақалпоғистон мухтор жумҳуриятлари тузилади. Миллий чегараланиш ўтказилади.

РКСМнинг Ўрта Осиё бюроси 1924 йил 29 ноябрда Туркистон, Бухоро ва Хоразм жумҳуриятлари комсомол Марказқўмларини тугатиш тўғрисида қарор қабул қилди.

## ҚУТЛОВ

**ХОРАЗМ КОМСОМОЛИНИНГ 70 ЙИЛЛИК ТЎЙИГА**

Бугун бўлак янграр тор, дутор, камон,
Бугун жарангдордир бағишлов, назм.
Эътиқод, покликка эй дорул амон —
Ёшлик, сенга қалбдан этурмиз таъзим.
Етмиш ёш тўйингиз муборак бўлсин!
Бугун Хоразмда тантана, байрам,
Етмиш ёш комсомол уюшмасига.
Хива — Нуруллабойда ёшлар бўлиб жам,
Илк қадам ташланган бошламасига.
Етмиш ёш тўйингиз муборак бўлсин!
Беором йўлларни босган беписанд,
Ботирларнинг ўчмас нур — чироқлари.
Ишончли қўлларда бугун сарбаланд,
Озодлик, тенгликнинг ол байроқлари.
Етмиш ёш тўйингиз муборак бўлсин!
Шукурли халқимнинг ўғил-қизлари,
Нурафшон уйингиз муборак бўлсин!
Шукуҳли халқимнинг комсомоллари,
Етмиш ёш тўйингиз муборак бўлсин!

**Комил АВАЗ.**

ХОРАЗМЛИК ИЖОДКОРЛАР МУШОИРАСИ

## ЎЗБЕК АЁЛИНИНГ ФАРЗАНДЛАРИГА ДЕГАНИ

Оёғим остида ўралашма кўп,
Жон болам, мен сени боқмоғим учун
Қозон осиб олов ёқмоғим учун,
Сенинг менга муштоқ кўзларинггамас
Аввал мол-ҳолларга қарамоғим шарт.

Қўшнилар девори паст эмас баланд,
Товуқлар дон излаб юрибди карахт.
Бошинг силамоқчи эдим, қўлим банд
Ҳар наҳор бир тухум ютмоғинг учун
Аввал товуқларга дон сепмоғим шарт.

Жон қизим, сочларинг пахмоқ, биламан,
Ҳаёлда ҳар куни ўн бор ўраман,
Дўконга... Қўлим пул кўрса... кираман
Шу сочга лентaлар тақмоғинг учун
Аввал ғўзага сув тарамоғим шарт.

Тирноғинг қорайиб кетгандир ўсиб,
Сезаман панжанг-ла юрасан тўсиб,
— Эртанг, — деб қўяман ҳар гал хўрсиниб,
Сен қишда юрмоғинг учун исиниб,
Аввал қўзиларни қайчилашим шарт.

Мен бор-у етимдай қаровчингиз йўқ,
Ишдан ортиб аҳвол сўровчингиз йўқ,
Саҳарлар кўрпага ўровчингиз йўқ,
Ўз ипим бўйнимда — измим ўзимда
Тенгларни далада қаршилашим шарт.

Мен сиз деб югуриб-елиб юрибман,
Сиздан бошқа ўзи нима кўрибман.

Улибиби ОТАЕВА.

## ОНА ТУПРОҚ

Бир уюм тупроқнинг атрофида жам
Қўшни болалари «боғ-боғ» ўйнашар.
Бир-бирлари билан аҳил ва ҳамдам
Қараганим сайин ҳавасим ошар.

Болалар нақадар қувноқдир мутлоқ,
Покликнинг тимсоли — фаришта гўё,
Нечун меҳрин тортган ҳозирдан тупроқ.
Бу меҳр авлодга меросмикан-ё.

Қувнаб ўйнамоқда болалар иноқ,
Хаёлларим кетди узоқ-узоққа.
Дейман: инсон ўзи ёшлигиданоқ.
Меҳрини қўяркан она тупроққа.

Баъзан устимизга тегса-гар тупроқ.
Қоқиб юборамиз кийимдан доғин.
Ўз элингдан тушсанг мабода йироқ.
Тўтиё айлайсан Ватан тупроғин.

Она тупроғидан узмайин кўзин,
Доим таъзим қилиб юрар кексалар.
Муқаддас тупроққа тираб ҳассасин.
Ундан куч-шижоат олар кексалар.

Хазон келса гуллаб яшнаган боққа,
Япроқларнинг ранги бўлса зафарон,
Келиб бағрин қўяр она тупроққа,
Қучар уни гўё соғингансимон.

Бу замин сеҳрига, тупроқ меҳрига,
Минг йил яшаса-да тўймас ҳеч бир жон.
Муқаддас, мўътабар тупроқ бағрига
Ниҳоят вужудин бахш этар инсон.

Холмурод ҚУРБОНОВ.

## «Қиз севдим демас...»

Вужуд — нафис гиёҳ,
титрайверади.
Ҳар сўз — ҳар эпкинга бера олмай дош.
Жисмим асрий дарахт —
билмас ҳеч ҳадик,
Бир қиз тимсолида яралган бардош.
Ёниб куйиннасан,
сўзлар — қўшиннинг,
Юрагим қасрини забт қилмоқ истар.
Куйиниб-ёнасан,
толе — бахт қуши,
Бошгинангга қўниб — қўнмаслиги бор.
Гўё бошим узра айланиб оққуш,
Бир қўналга сўраб йиғлайди чунон,
Вужуд — нафис гиёҳ,
Жисмим — бир дарахт,
Бу дам сўзламоққа забон йўқ, инон!
Қизлар «севдим» деган замон йўқ инон!

Насиба ЖУМАТОВА.

# ХИВА–2500





# ҚОРАЧИҒ

(Боши 5-бетда)

микнинг сўзи қайтмасин!), майли уч минг дейлик (академик Масон ўпкалаб кетмасин), э борингки пайғамбар Нуҳ фарзанди Сомнинг руҳи шод бўлсин, бу ёшни етти мингдан ҳам оширайлик... Масала бошқа ёқда. Хива ёши жаҳон миқёсида нишонланар экан, биз фақатгина чет эллардан ташриф буюрадиган кишиларга «хўжа кўрсинга» эмас, бор нарсани бор қилиб кўрсатиш, йўқолиб кетаётганларини қайта тиклаш, кўз ўнгимизда нураб, адо бўлаётган, масъулиятсизлигимиз, лоқайдлигимиз эвазини бўлаётган бобомерос обидаларни сақлаб қолиш уларга иккинчи ҳаёт бағишлаш ҳақида қайғурайлик.

Бу қадим шаҳар ҳақида кўп бора танқидий чиқишлар қилишга мажбур бўлдик. Масъул ўртоқларнинг кинояли нигоҳларига дуч келганмиз, яширин туғилган муштлар бўлган... Ҳозир гинахонлик мавриди эмас. Аччиқ-аччиқ ҳақиқатларни айтиб, бир аср, эллик йил олдин бузилган адолатни қайта тиклаш пайти етди.

Айтмоқчимиз, Хивани уч аср идора этган Қўнғиротлар сулоласига тегишли бўлган олтин суви юритилган тахтни асл эгаларига — Хивага қайтарадиган вақт келди. Бу тахт рус қўшинлари 1873 йилда Хивани ишғол қилгач, икки ўртада имзоланган Гандимиён шартномасига кўра гаров тариқасида олиб кетилганди. Ҳозир у «Оружейний палата»ни безаб турибди.

Айтмоқчимиз, ўша пайтда Хива хонларининг мавжуд архиви ҳам таланган, Петербург ва Московга олиб кетилган. Бу ҳужжатларнинг аксар қисми Салтиков-Шедрин музейида сақланмоқда.

Ўрта Осиё заминидаги энг кўҳна минг ёшли Жума мачит бугун ювиқсиз, имонсиз сайёҳлар оёқлари остида хор бўлиб ётибди. Уни танга ҳисобига аёвсиз тепкилашмоқда. Мачит саҳнида турли-туман кинолар олинмоқда. Музей қўриқхона маъмурияти режани бажариш учун ҳеч нимадан қайтмайди. Худонинг ердаги уйи ҳисобланмиш, кўҳна мачитни диндорлар ихтиёрига бериш фурсати келди.

Ва ниҳоят, неча йилки эл орасида юрган миш-мишлар: «Хивани Амирқо қайта қуриб бермоқчи эмиш...», «Шаҳарни таъмирлашни фаранглар зиммаларига олишибди...», «Қувайтликлар бор харажатни қайтимсиз бўйинларига олишган экан, лекин Москов рози бўлмабди», қачон ҳақиқатга айланади. Хива бутунлигича қачон тўла таъмирланади.

ҚАДИМ маданиятимизнинг гултожи, Турон заминининг қорачиғи бўлмиш Хиванинг кечирган умрини эмас, қолган умрини ҳисоб-китоб қилиб кўрайлик. Токи Қорачиғимиз бут экан, ҳеч ким бизни сўқир деёлмайди...

Рўзимбой ҲАСАН,
«Ёш ленинчи» мухбири.

Ушбу махсус сонни вилоят комсомол қўмитаси аъзоси, «Ёш ленинчи»нинг Қорақалпоғистон мухтор жумҳурияти ва Хоразм вилояти бўйича ўз мухбири Рўзимбой ҲАСАН ва сураткаш мухбир Жумабой ҚОЗОҚлар тайёрлашди.

